# KWA AJILI YA RADHI ZA ALLAAH,
# MAGEREZA YANUKIA
# MANUKATO

Imeandikwa na *Shaykh* Abū Muhammad Al-Maqdisī

General Intelligence Prison Facility, Jordan – Cell No. 63
*Īd Al-Adh'hā* 1414 H
(Allaah amtoe Gerezani haraka)

Wafasiri : Arabic – English At-Tibyān Publications
English - Kiswahili Abū 'Āsim

---

Ndugu yangu Mpenzi, Unayeishi katika Jela hizi
Nakuandikia nikiwa na huzuni (Masikitiko),

Ikiwa utamtegemea Allaah kweli-kweli
Basi utakudhuru nini msiba wa sasa?

Tanabahi ndugu mpenzi, juu ya kufanya dhana mbaya
Kuhusu Ahadi ya Allaah, Muweza na Mwenye nguvu.

Hakika, Amewaahidi Waumini Nusrah
Kama alivyomnusuru Yūnus kutoka katika Kiza kinene cha Tumbo la Samaki,

Ndugu Mpenzi, Kabla yako, wamepita Wakongwe
Jela hizi, ni kama tu Jela zile,

Je, Yūsuf hakukaa humo kwa kipindi
Na Mūsā, Madhalimu walimtisha nayo [kumfunga],

Na hivyo ndivyo Nabī wa Allaah Mkarimu
Kumfunga yeye, Wapagani walipanga njama,

Basi Rabb wangu alimnusuru yeye kupitia Hijrah
Akiwa pamoja na huyo Rafiki Mwaminifu,

Na katika nyayo zao Waumini walipita
Kama Ahmad, Imām madhubuti huyo

Vilevile  Ibn Taymiyyah alibarikiwa kwayo
Katika Gereza [Ngome] la Shām, kama mfungwa aliikaa,

Mamia ya Maelfu ya Waumini wa Kweli
Walikaa kwa muda ndani ya Magereza haya,

Usiwe mnyonge, ndugu Mpenzi, wala usikate Tamaa
Wakati wako ukifika, wala usijisalimishe

Jifanye mwenyewe madhubuti kwa kumkumbuka Allaah, Aliye Mkuu
Na harakisha katika kukihifadhi [moyoni] Kitabu Bayana,

Hilo katika Moyo wako ni Kishikio madhubuti kilicho Salama
Na hili katika Itikadi yako ni chakula chenye kukusaidia,

Haya ni Masaibu, punde tu yote yataisha
Na yatakayobakia ni Matunda na Manufaa mengi,

Hivyo wakikutisha na kukuogofya
Kamwe usilegee, au kuwa mlaini kwao,

Na hata kama wakikutukana, na wakakutesa
Na kama wakikupiga, Usijisalimishe,

Wewe si wa kwanza kuteswa
Kwa ajili ya Dini Kuu na Shari'ah iliyo Bayana,

Wala hauko peke yako katika njia hii
Kwani kuna makundi yasiyohesabika tangu miaka,

Na ikiwa 'Īd ikipita, na mtoto (wa kiume) akazaliwa
Na miezi ikapita, ilihali umefungwa,

Usihuzunike Ewe ndugu yangu wa walio wema
Kutokana na kuiacha familia na kupoteza watoto,

Na kama Wakiwazuilia wasikutembelee
Na pia barua zao zisionekane,

Hivyo ikiwa hivi ni kwa ajili ya Rabb na Dini
Basi iko wapi Subira, iko wapi Yaqīn!?

Na ziko wapi khutbah zako zlizopita
Kuhusiana na (Uzito wa) Millah ya Mtume Mwaminiwa?!

Rafiki huyo Mwandani (Al-Khalīl) aliend a kwa moyo safi
Kumchinja Mwanae, mtihani wa wazi,

Siku 'Adhim, siku tukufu kama ya leo
Bila huzuni yoyote, akamlaza chini katika uso wake,

Hivyo Rabb wangu akamnusuru yeye kwa Fadhila [Mapenzi] zake
Na akamkomboa kwa kondoo aliye nona,

Lakini wewe, Wanao wako katika maisha yenye ulinzi siku zote
Na liwazo na furaha, na makazi ya amani,

Na haujaambiwa uwachinje wao
Badala yake, kwa ajili ya Subira tu ya utengano wa Muda mfupi,

Kwani hakika, wako katika ulinzi wa Rabb mwingi wa Rahmah
Na uko itikafu (faragha) NAYE (Allaah) na IMANI,

Kwa ajili ya Radhi za Rabb na Kuisaidia Dini
Uhai na watoto wote viankuwa havina thamani,

Kwa ajili ya Radhi za Rabb, Muweza na Mkarimu
Magereza yanukia manukato, na Machungu kuwa Tamu…